Mada ya muhadhara ni kama mlivyosikia, ribaa na biashara za haramu au zilizokatazwa. Ni mada ndefu ila tutajaribu kuifupisha na huenda tukaikamilisha siku nyingine. Kwa kuwa watu wana haja kubwa ya mada kama hii. Ribaa, Allaah Katoa makemeo makali sana katika kitabu Chake Kitukufu. Kasema Allaah (Ta'ala):

الَّذِينَ يَأْكُلُونَ الرِّبَا لَا يَقُومُونَ إِلَّا كَمَا يَقُومُ الَّذِي يَتَخَبَّطُهُ الشَّيْطَانُ مِنَ الْمَسِّ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا إِنَّمَا الْبَيْعُ مِثْلُ الرِّبَا ۗ وَأَحَلَّ اللَّهُ الْبَيْعَ وَحَرَّمَ الرِّبَا ۚ فَمَن جَاءَهُ مَوْعِظَةٌ مِّن رَّبِّهِ فَانتَهَىٰ فَلَهُ مَا سَلَفَ وَأَمْرُهُ إِلَى اللَّهِ ۖ وَمَنْ عَادَ فَأُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ

"Wale walao ribaa hawasimami ila kama anavyosimama aliyezugwa na shaytwaan kwa kumgusa. Hayo ni kwa kuwa wamesema: "Biashara ni kama ribaa. Lakini Allaah Ameihalalisha biashara na Ameiharimisha ribaa. Basi aliyefikiwa na mawaidha kutoka kwa Mola Wake, kisha akajizuia, basi yake ni yaliyokwisha pita, na mambo yake yako kwa Allaah. Na wenye kurudia basi hao ndio watu wa Motoni, humo watadumu." [Al-Baqarah 02: 275].

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ وَآتَوُا الزَّكَاةَ لَهُمْ أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ

"Allaah Huiondolea baraka ribaa, na huzibariki swadaqah. Na Allaah Hampendi kila [kaffar] mwenye kukanya na afanyae dhambi. Hakika wale walioamini na wakatenda mema na wakasimamisha Swalah na wakatoa Zaakah, wao watapata ujira wao kwa Mola Wao, wala haitakuwa khofu juu yao, wala hawatohuzunika." [Al-Baqarah 02: 276-277].

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَذَرُوا مَا بَقِيَ مِنَ الرِّبَا إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُوا فَأْذَنُوا بِحَرْبٍ مِّنَ اللَّهِ وَرَسُولِهِ ۖ وَإِن تُبْتُمْ فَلَكُمْ رُءُوسُ أَمْوَالِكُمْ لَا تَظْلِمُونَ وَلَا تُظْلَمُونَ

“Enyi mlioamini! Mcheni Allaah, na acheni ribaa zilizobakia, ikiwa nyinyi ni Waumini. Basi mkitofanya jitangazieni vita Allaah na Mtume Wake. Na mkitubu, basi haki yenu ni rasilmali zenu. Msidhulumu wala msidhulumiwe.” [Al-Baqarah 02: 278-279].

وَإِن كَانَ ذُو عُسْرَةٍ فَنَظِرَةٌ إِلَىٰ مَيْسَرَةٍ ۚ وَأَن تَصَدَّقُوا خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ

“Na akiwa (mdaiwa) ana shida, basi (mdai) angoje mpaka afarijike. Na mkiifanya deni kuwa ni swadaqah, basi ni bora kwenu, ikiwa mnajua.” [Al-Baqarah 02: 280].

وَاتَّقُوا يَوْمًا تُرْجَعُونَ فِيهِ إِلَى اللَّهِ ۖ ثُمَّ تُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ

“Na iogopeni Siku ambayo mtarudishwa kwa Allaah, kisha kila nafsi italipwa ilicho chuma. Nao hawatadhulumiwa.” [Al-Baqarah 02: 281].

Hizi Aayah ni za mwisho zilizoteremka katika Qur-aan kwa Mtume wa Allaah (Swalla Allaahu ’alayhi wa sallam). Na zimebeba maudhui ya ribaa, na zimeweka wazi makemeo makali kwa walao ribaa. Jambo la kwanza Katukhabarisha Allaah kuwa wale walao ribaa hawasimami ila kama anavyosimama aliyezugwa na Shaytwaan kwa kumgusa. [Al-Baqarah 02: 275]

Nako ni wakati Allaah Atapowafufua watu katika hesabu watatoka katika makaburi yao hali yakuwa wanatembea mbiombio. Hakuna yeyote atakayeikwepa siku hii.

يَوْمَ يَخْرُجُونَ مِنَ الْأَجْدَاثِ سِرَاعًا كَأَنَّهُمْ إِلَى نُصُبٍ يُوفِضُونَ

خَاشِعَةً أَبْصَارُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ذَلِكَ الْيَوْمُ الَّذِي كَانُوا يُوعَدُونَ

“Siku watakapotoka makaburini kwa upesi kama kwamba wanakimbilia mfundo, Macho yao yatainama, fedheha itawafunika. Hiyo ndiyo Siku waliyokuwa wakiahidiwa.” [Al-Ma’aarij 70: 43-44].

خُشَّعًا أَبْصَارُهُمْ يَخْرُجُونَ مِنَ الْأَجْدَاثِ كَأَنَّهُمْ جَرَادٌ مُّنتَشِرٌ

مُّهْطِعِينَ إِلَى الدَّاعِ يَقُولُ الْكَافِرُونَ هَذَا يَوْمٌ عَسِرٌ

“Macho yao yatainama; watatoka makaburini kama nzige waliotawanyika, Wanamkimbilia mwitaji, na makafiri wanasema: Hii ni siku ngumu.” [Al-Qamar 54: 07-08].

Watatoka watu kwenye makaburi yao kwa idhini ya Allaah (Ta’ala) Ambaye Amewapa uhai baada ya kuwa Amewafisha, na baada ya kuwa walikuwa wamekwishasagika mifupa na nyama zao. Allaah Atawarudishia umbile lao kama walivyokuwa mwanzo.

كَمَا بَدَأْنَا أَوَّلَ خَلْقٍ نُّعِيدُهُ وَعْدًا عَلَيْنَا إِنَّا كُنَّا فَاعِلِينَ

“Kama tulivyoanza umbo la mwanzo tutalirudisha tena. Ni ahadi iliyo juu yetu. Hakika Sisi ni watendao.” [Al-Anbiyaa 21: 104].

Atatoka mtu kwenye kaburi lake na kuelekea katika upande Atapomuelekeza - katika hesabu, hakuna yeyote atayekwepa. Watakuwa wakitembea mbio mbio. Isipokuwa tu walao ribaa. Wao watatoka kwenye makaburi yao pamoja na wengine, lakini watakuwa na fedheha kubwa. Watatoka kwenye makaburi yao na watataka kutembea (kwenda) na wengine, wataanguka. Kila wanapojaribu kusimama wanaanguka kama hali ya mwendawazimu ambaye kashikwa na jini. Hivyo ni kwa sababu ribaa waliokula duniani bado imo

matumboni mwao. Wakijaribu kusimama na kutembea hawatoweza. Na hii itakuwa fedheha na aibu kubwa kwao mbele ya watu. Hali haitoishia hapo. Bali Allaah (Subhaanahu wa Ta'ala) Kawapa makemeo mbalimbali. Anasema Allaah:

فَمَن جَاءهُ مَوْعِظَةٌ مِّن رَّبِّهِ فَانتَهَىَ

"Basi aliyefikiwa na mawaidha kutoka kwa Mola Wake, kisha akajizuia." [Al-Baqarah 02: 275].

Yaani atakayetubu kwa [kula] ribaa baada ya kujua uharamu wake.

فَلَهُ مَا سَلَفَ

"Basi yake ni yaliyokwishapita." [Al-Baqarah 02: 275].

Allaah Husamehe yaliyopita kwake katika aliyoyafanya kabla ya kufanya tawbah. Kama madhambi mengine, akitubia mtu kwayo hata kama ni makubwa - hata kama ni shirki na kufru - atakayetubia tawbah ya kweli Allaah

Humsamehe na humfutia dhambi zake.

فَمَن جَاءهُ مَوْعِظَةٌ مِّن رَّبِّهِ فَانتَهَىَ

"Basi aliyefikiwa na mawaidha kutoka kwa Mola Wake, kisha akajizuia." [Al-Baqarah 02: 275].

Yaani akaacha ribaa na akatubia.

فَلَهُ مَا سَلَفَ

"Basi yake ni yaliyokwishapita." [Al-Baqarah 02: 275].

Allaah Husamehe yaliyopita. Na hii ni fadhila kutoka kwa Allaah.

وَأَمْرُهُ إِلَى اللّهِ

"... na mambo yake yako kwa Allaah." [Al-Baqarah 02: 275].

Yeye ndio Atamhukumu (Subhaanahu wa Ta'ala).

وَمَنْ عَادَ

"Na ataendelea kula." [Al-Baqarah 02: 275].

Akaendelea kula ribaa baada ya kujua uharamu wake.

فَأُوْلَئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ

"Basi hao ndio watu wa Motoni, humo watadumu." [Al-Baqarah 02: 275].

Allaah Kawapa makemeo makali walao ribaa kuwa wao ni watu wa Motoni, yaani ni lazima waingie humo. Kisha Akasema:

هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ

"... Wao humo watadumu." [Al-Baqarah 02: 275].

Watadumu - yaani watabaki humo milele ikiwa walihalalisha ribaa. Kwa kuwa kuhalalisha ribaa ni kumkufuru Allaah ('Azza wa Jalla) na kuritadi kutoka katika Dini ya Uislamu. Atakayesema ribaa ni halali haina neno na ni sawa ribaa ni kama biashara - kama walivyosema makafiri. Mwenye kuamini hivi au akasema hivi anakuwa amemkufuru Allaah na atawekwa Motoni milele.

فَأُوْلَئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ

"Hao ndio watu wa Motoni, humo watadumu." [Al-Baqarah 02: 275].

Ama ikiwa anaamini kuwa ni haramu lakini akaila na akaifanyia kazi, huyu kafanya dhambi kubwa na Allaah kampa makemeo ya kudumu Motoni. Na kudumu huku hakutokuwa milele kama makafiri. Lakini itakuwa kwa kipindi kirefu mpaka hapo Atapotaka Allaah. Na kuingia Motoni - Allaah Atukinge - si jambo sahali, khasa Moto wa Jahannam.

Binaadamu leo hawezi kabisa hata kuukaribia moto wa duniani, hawezi hata wiki moja tu. Hawezi hata angalau kuugusa. Hali ya kuwa ukiulinganisha na Moto wa Aakhirah si kitu. Moto wa Aakhirah ni mkali sana kabisa na unaadhibu vibaya sana. Vipi kwa yule atakayeingia na kubaki humo miaka mingi, khasa mtu huyo ikiwa dhambi yake ni kubwa kama mla ribaa.

Makemeo ni makali hata kwa aliyeamini kuwa ribaa ni haramu lakini akashiriki kwa hali moja au nyingine au kwa ajili ya matakwa ya nafsi na matamanio. Mtu kama huyu ana makemeo makali - Allaah Atukinge.

Kisha Akasema Allaah (Ta'ala):

يَمْحَقُ اللّهُ الْرِّبَا

"Allaah Huiondolea baraka ribaa." [Al-Baqarah 02: 276].

Huiondolea baraka ribaa - maana yake ni kuwa [Allaah] Huiondolea na Kuifanya ikawa haina baraka. Mla ribaa hata akikusanya mali nyingi hazina kheri wala baraka, bali ni mali anazozimiliki mtu dhahiri tu na kuchoka nazo hapa duniani na anasubiri adhabu (kwa mali hizo) Aakhirah. Hazitompa faida ya kitu, akizitolea swadaqah Allaah Hazikubali. Isitoshe walao ribaa mara nyingi huwa hata hawatoi swadaqah. Na akizila tumboni mwake atakuwa anakula haramu. Na kila mwili (wenye ada ya kula haramu), basi Moto ni aula zaidi (ya kuunguza mwili huo). Na akiwaachia warithi wake atakuwa amejizidishia (adhabu ya) Moto, itakuwa wengine wananufaika kwazo na yeye kajizidishia tabu na adhabu.

يَمْحَقُ اللّهُ الْرِّبَا وَيُرْبِي الصَّدَقَاتِ

"Allaah Huiondolea baraka ribaa, na huzibariki swadaqah." [Al-Baqarah 02: 276].

Swadaqah ni ihsaan (wema) kwa watu na ni kuwasaidia wahitaji. Huzibariki maana yake ni kuwa Allaah Humzidishia mtu huyo na kumfanyia ikawa nyingi (mali yake). Hivyo kwa kuwa mla ribaa si kama mtoa swadaqah. Kwa

kuwa mla ribaa anachukua na hatoi. Ama mtoa swadaqah yeye hutoa na hufanya wema na hunufaisha. Ama mla ribaa ada yake yeye kazowea kuchukulia tu (wengine) na kukusanya. Kwa kuwa Allaah Kamsibu kwa ubakhili na kuwa na khofu ya ufakiri hata kama mali yake ni nyingi, huwa siku zote na khofu ya ufakiri. Kinyume na mtoa swadaqah yeye humtegemea Allaah na humuamini Allaah. Yeye hutoa na Allaah Humpa zaidi.

وَاللّهُ لاَ يُحِبُّ كُلَّ كَفَّارٍ أَثِيمٍ

"Na Allaah Hampendi kila kafiri (kupita kiasi) na afanyaye dhambi." [Al-Baqarah 02: 276].

Kawasifu walao ribaa kuwa ni "Kaffaar", yaani wenye kukufuru sana. "Kaffaar" ni mtu mwenye kukufuru sana - Allaah Atukinge. Na ukafiri huu, ikiwa amehalalisha ribaa ni ukafiri mkubwa unamtoa katika Uislamu. Na ikiwa hakuhalalisha ribaa ni ukafiri mdogo, haumtoi katika Uislamu lakini ni dhambi kubwa katika madhambi makubwa. Na huenda ikawa kufuru kubwa.

Kisha Akasema:

أَثِيمٍ

"Mwenye kufanya dhambi sana." [Al-Baqarah 02: 276].

Ni mtu mwenye madhambi mengi, kama mfano wa "Kariym", mtu mwenye ukarimu sana. "'Aliym" mtu mwenye elimu nyingi."Athiym" mtu mwenye dhambi nyingi. Ni dalili ya kuwa dhambi za ribaa ni nyingi. Dhambi hizo hazijui yeyote isipokuwa Allaah (Subhaanahu wa Ta'ala). Na katika ribaa hakuna isipokuwa ni dhambi juu ya dhambi tu, sawa kwa mwenye kudai na mdaiwa hawatofautiani - Allaah Atukinge.

Kisha Akasema Allaah (Ta'ala):

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُواْ اتَّقُواْ اللّهَ وَذَرُواْ مَا بَقِيَ مِنَ الرِّبَا

"Enyi mlioamini! Mcheni Allaah, na acheni ribaa zilizobakia." [Al-Baqarah 02: 278].

Allaah Anawanadia watu wa imani (Waumini), na Akawaamrisha wamche Yeye. Kwa kuwa watu wa imani ndio wenye kushikamana na amri za Allaah (Subhaanahu wa Ta'ala) na ndio wenye kumcha (kumuogopa). Na katika mambo wanayomcha ni ribaa. Ribaa ni haramu, haijuzu kairuhusu. Katu! Ni haramu kwa kuiharamisha Allaah tangu ilipoteremka Qur-aan mpaka kitaposimama Qiyaamah. Ikiwa mko na mali ya ribaa kwa watu ziacheni, msizihesabu kutoka kwake, kwa kuwa ni dhuluma. Mnazichukua kwa dhuluma. Ziacheni! Acheni ribaa! Acheni ribaa iliyoko kwenye dhima ya watu na muache ribaa kwenye mustaqbal (siku za mbele) msiifanyie kazi (shiriki) kabisa.

وَذَرُواْ مَا بَقِيَ مِنَ الرِّبَا

"Na acheni ribaa zilizobakia." [Al-Baqarah 02: 278].

Kisha Akasema:

إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ

“Ikiwa nyinyi ni Waumini.” [Al-Baqarah 02: 278].

Ni dalili ya kuwa yule asiyeacha ribaa sio Muumini, ima ni kafiri - Allaah Atukinge ikiwa anaamini kuwa ribaa inaruhusiwa, au ni Muumini kwenye imani pungufu akiamini uharamu wa ribaa lakini akaifanyia kazi kwa njia moja au nyingine. Imani ya mtu huyu hupungua kiasi kikubwa, hata huenda ikashuka chini kabisa.

Kisha Akasema:

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُواْ

“Basi mkitofanya.” [Al-Baqarah 02: 279].

Makemeo juu ya makemeo.

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُواْ

“Basi mkitofanya.” [Al-Baqarah 02: 279].

Yaani hamkuacha ribaa, hamkuacha yaliyobaki [katika mali] ya ribaa, hamkutubu kwa Allaah (Subhaanahu wa Ta’ala). Bali mmeendelea kuifanyia kazi ribaa baada ya kusikiliza nasaha na mawaidha na Aayah kutoka kwa Allaah (Subhaanahu wa Ta’ala).

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُواْ فَأْذَنُواْ بِحَرْبٍ مِّنَ اللّهِ وَرَسُولِهِ

“Basi mkitofanya jitangazieni vita Allaah na Mtume Wake.” [Al-Baqarah 02: 279].

Jitangazieni - yaani jueni kuwa Allaah (Ta’ala) na Mtume Wake (Swalla Allaahu ’alayhi wa sallam) wametangaza vita kwenu. Jiandaeni vita na Allaah na Mtume Wake. Na yule ambae Allaah Kamtangazia vita atamtumia majeshi ya mbinguni na ardhini.

وَلِلَّهِ جُنُودُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ

“Na Allaah Ana majeshi ya mbingu na ardhi.” [Al-Fat-h 48: 07].

Allaah Ana majeshi mengi, Ana majeshi hakuna ayajuaye ila Yeye peke Yake.

وَمَا يَعْلَمُ جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ

“Na hapana yeyote anayejua majeshi ya Mola Wako ila Yeye tu.” [Al-Muddaththir 74: 31].

Anaweza kukutumia majeshi dhaifu sana kama mdudu mchungu akakuangamiza. Maradhi madogo tu yakakuangamiza. Anaweza kukutumia majeshi mbalimbali tu kama upepo, mvua, madhalimu, mashaytwaan, watoto wako, mke wako na mfano wa hayo. Vyote hivyo ni majeshi katika majeshi ya Allaah (Subhaanahu wa Ta’ala). Allaah Anapomtangazia Vita mtu, Humtumia majeshi asiyojua yeyote isipokuwa Allaah peke Yake (Subhaanahu wa Ta’ala). Na wewe mlaji wa ribaa una majeshi yapi?! Utapambana na nini yatapokuja majeshi ya Allaah (Subhaanahu wa Ta’ala)?! Naapa hakika wewe ni mdhaifu katika wadhaifu!

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُواْ

"Basi mkitofanya." [Al-Baqarah 02: 279].

Yaani hamkutubu kwa kula ribaa. Na haya ni makemeo makali kwa walao ribaa katika kila zama na kila mahala mpaka siku ya Qiyaamah.

فَإِن لَّمْ تَفْعَلُواْ فَأْذَنُواْ بِحَرْبٍ مِّنَ اللّهِ وَرَسُولِهِ

"Basi mkitofanya jitangazieni vita Allaah na Mtume Wake." [Al-Baqarah 02: 279].

Kisha baada ya haya makemeo makali akafungua mlango wa tawbah, ili asije kukata tamaa mlaji wa ribaa. Ana nafasi ya kufanya tawbah.

وَإِن تُبْتُمْ فَلَكُمْ رُؤُوسُ أَمْوَالِكُمْ

"Na mkitubu, basi haki yenu ni rasilmali zenu." [Al-Baqarah 02: 279]

Ikiwa mna mali za ribaa kwa watu, kwenye mashirika na sehemu yoyote kwa dhima ya mnaowadai chukueni rasilmali zenu - kwa kuwa ni halali kwenu - lakini pesa za ziada za ribaa ZIACHENI! Huu ni uadilifu. (Allaah) Hakusema Acheni mali zenu zote, ziacheni kwa watu. Bali Kasema chukueni mali yenu Aliyowaruhusu Allaah, lakini (za ziada) Alizoharamishia Allaah ziacheni.

وَإِن تُبْتُمْ فَلَكُمْ رُؤُوسُ أَمْوَالِكُمْ

"Na mkitubu, basi haki yenu ni rasilmali zenu." [Al-Baqarah 02: 279].

Akitubu mla ribaa naye ana madeni ya dhima kwa watu ya ribaa, hivyo atahesabu rasilmali yake (tu) aliyomruhusu Allaah na aache ribaa kwa kuwa si haki yake.

فَلَكُمْ رُؤُوسُ أَمْوَالِكُمْ لاَ تَظْلِمُونَ وَلاَ تُظْلَمُونَ

"Basi haki yenu ni rasilmali zenu. Msidhulumu wala msidhulumiwe." [Al-Baqarah 02: 279].

Msidhulumu watu kwa kuchukua ribaa kutoka kwao bila ya haki, wala hamtodhulumiwa kwa kuacha rasilmali zenu. Huu ni uadilifu! Hii ndio ribaa Aliyoharamisha Allaah na Mtume Wake, na wamekubaliana Waislamu (Wanachuoni) wote kwa uharamu wake. Na wamemhukumu anayehalalisha kuwa ni kafiri na karitadi katika Dini ya Kiislamu. Na kwa mwenye kuifanyia kazi bila ya kuhalalisha kuwa huyo ni faasiq (mtu muovu sana), mwenye imani pungufu na mkosefu wa uadilifu, na aliyefanya dhambi kubwa baada ya kumshirikisha Allaah ('Azza wa Jalla). Hii ndio ribaa! Hii ndio ribaa! Na ni wajibu kwa watu kijiepusha na mambo haya hata kama watu wanayafanya. Asiseme mimi ni kama fulani na fulani. Maadamu ni ribaa Allaah (Subhaanahu wa Ta'ala) Kaiharamisha kwako. Tutosheke na haya machahe kuhusiana na ribaa, hata kama (najua) mada hii inahitajia zaidi kuliko haya. Twende kwenye maudhui ya pili nayo ni biashara zilizokatazwa. Allaah (Ta'ala) Katuhalalishia biashara.

Kasema Allaah (Ta'ala):

وَأَحَلَّ اللّهُ الْبَيْعَ

“Na Allaah Amehalalisha biashara.” [Al-Baqarah 02: 275].

Akasema tena Allaah (Ta’ala):

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَأْكُلُوا أَمْوَالَكُم بَيْنَكُم بِالْبَاطِلِ إِلَّا أَن تَكُونَ تِجَارَةً عَن تَرَاضٍ مِّنكُمْ ۚ

“Enyi mlioamini! Msiliane mali yenu kwa dhulma, isipokuwa iwe biashara kwa kuridhiana wenyewe.” [An-Nisaa 04: 29].

Biashara ambayo wawili wamekubaliana hii ndio biashara, kairuhusu Allaah (Subhaanahu wa Ta’ala), na Kaitosheleza kwa kutokula mali za watu kwa batili na Kaifanya kuwa mubaah (yenye kuruhusiwa). Kuna aina nyingi za biashara zilizokatazwa. Jambo la kwanza imeharamishwa biashara baada ya Adhaana (ya pili) ya ijumaa. Anasema Allaah (Ta’ala):

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا نُودِيَ لِلصَّلَاةِ مِن يَوْمِ الْجُمُعَةِ فَاسْعَوْا إِلَىٰ ذِكْرِ اللَّهِ وَذَرُوا الْبَيْعَ ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ

فَإِذَا قُضِيَتِ الصَّلَاةُ فَانتَشِرُوا فِي الْأَرْضِ وَابْتَغُوا مِن فَضْلِ اللَّهِ وَاذْكُرُوا اللَّهَ كَثِيرًا لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ

“Enyi mlioamini! Ikiadhiniwa Swalah siku ya Ijumaa, nendeni upesi kwenye dhikri ya Allaah, na wacheni biashara. Hayo ni bora kwenu, lau kama mnajua. Na itakapokwisha Swalah, tawanyikeni katika nchi mtafute fadhila za Allaah,

na mkumbukeni Allaah kwa wingi ili mpate kufanikiwa.” [Al-Jumu’ah 62: 09-10].

Akiadhini Muadhini siku ya Ijumaa adhaana (ya pili) ambayo ndio Imaam huingia na akakaa kwenye mimbar, atayeendelea kufanya biashara baada ya adhaana - biashara yake ni batili na ni mwenye madhambi na anafanya kitendo cha haramu kwa kuwa Allaah Kakataza hilo na Kamuamrisha kukimbilia Msikitini. Asipofanya hivyo biashara yake ni batili na pato lake [achumalo kipindi hicho] ni haramu na kitendo chake ni dhambi kwa Allaah (Ta’ala). Hali kadhalika [biashara] ya kununua na kuuza inayomfanya mtu akakosa Swalah zilizobaki tano. Ikiwa mtu atabaki kwenye duka lake au mahala pake, anauza Swalah ikampita Msikitini, biashara yake ni ya batili. Kwa kuwa Allaah Anasema:

فِي بُيُوتٍ أَذِنَ اللَّهُ أَن تُرْفَعَ وَيُذْكَرَ فِيهَا اسْمُهُ يُسَبِّحُ لَهُ فِيهَا بِالْغُدُوِّ وَالْآصَالِ

رِجَالٌ لَّا تُلْهِيهِمْ تِجَارَةٌ وَلَا بَيْعٌ عَن ذِكْرِ اللَّهِ وَإِقَامِ الصَّلَاةِ وَإِيتَاءِ الزَّكَاةِ ۙ يَخَافُونَ يَوْمًا تَتَقَلَّبُ فِيهِ الْقُلُوبُ وَالْأَبْصَارُ

“Katika Nyumba [Misikiti] ambayo Allaah Ameamrisha zitukuzwe, na humo litajwe jina Lake, wanamtakasa humo asubuhi na jioni. Watu ambao biashara wala kuuza hakuwashughulishi na kumdhukuru Allaah, na kushika Swalah, na kutoa Zaakah.” [An-Nuwr 24: 36-37]

Wamesema baadhi ya Salaf (wema waliotangulia), walikuwa wakinunua na kuuza. Wanaposikia tu adhaana na mmoja wao ana mizani kwenye mikono yake, anaweka chini na kukimbilia katika Swalah. Mizani iko mikononi mwake, hasemi wacha nipime kwanza. Wanapoadhini na mizani iko mikononi mwake, anaweka chini na kukimbilia Swalah. Hii ndio sifa ya Waumini. Salafus-Swaalih [wema waliotangulia] ambao wao ndio vigezo bora.Kwa kuwa Allaah (Ta’ala) Anasema:

لَّا تُلْهِيهِمْ تِجَارَةٌ وَلَا بَيْعٌ عَن ذِكْرِ اللَّهِ

"Watu ambao biashara wala kuuza hakuwashughulishi na kumdhukuru Allaah." [An-Nuwr 24: 37].

Anasema tena Allaah (Ta'ala):

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُلْهِكُمْ أَمْوَالُكُمْ وَلَا أَوْلَادُكُمْ عَن ذِكْرِ اللَّهِ ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ

"Enyi mlioamini! Yasikusahaulisheni mali yenu, wala watoto wenu, kumkumbuka Allaah. Na wenye kufanya hayo ndio waliokhasirika." [Al-Munaafiquwn 63: 09].

(Biashara ya) kununua na kuuza inayofanya mtu akakosa Swalah ya Ijumaa au ikamfanya mtu kukosa Swalah ya Jamaa'ah, hii ni biashara ambayo Shari'ah imekataza, na biashara batili Kishari'ah. Kwa kuwa inamkosesha mtu na kumkumbuka Allaah ('Azza wa Jalla) na Swalah. Ni wajibu kwa wafanya biashara wote pale wasikiapo adhaana wafunge maduka yao na wakimbilie Misikitini - kwenye biashara ya Aakhirah.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ تِجَارَةٍ تُنجِيكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ

تُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَتُجَاهِدُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ بِأَمْوَالِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ

"Enyi mlioamini! Nikuonyesheni biashara itakayokuokoeni na adhabu iliyo kali? Muaminini Allaah na Mtume Wake, na piganeni Jihaad katika Njia ya Allaah kwa mali yenu na nafsi zenu. Haya ni bora kwenu, ikiwa nyinyi mnajua. Atakusameheni dhambi zenu, na atakutieni katika Mabustani

yapitiwayo na mito kati yake, na maskani nzuri nzuri katika Bustani za milele. Huko ndio kufuzu kukubwa." [Asw-Swaff 61: 10-12].

وَأُخْرَى تُحِبُّونَهَا نَصْرٌ مِّنَ اللَّهِ وَفَتْحٌ قَرِيبٌ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ

"Na kinginecho mkipendacho, nacho ni nusura itokayo kwa Allaah, na ushindi ulio karibu! Na wabashirieni Waumini!" [Asw-Swaff 61: 13].

Hii ndio biashara.

Wewe tafuta biashara ya duniani ambayo Amekuruhusu Allaah, lakini ijapo biashara ya Aakhirah na Soko la Aakhirah, achana na biashara ya duniani na nenda katika biashara ya Aakhirah. Huu ndio Muumini aliyekusanya kati ya mambo mawili - kheri za duniani na Aakhirah. Miongoni mwa biashara zilizokatazwa ikiwa mnunuaji atatumia bidhaa hiyo katika mambo ya haramu. Akijua muuzaji kuwa mnunuaji atatumia bidhaa hiyo katika haramu. Kwa mfano ananunua tende kwa ajili ya kutengeneza pombe, au akanunua silaha kwa ajili ya kuwaua Waislamu. Haijuzu kumuuzia mtu huyu. Haijuzu kuuza silaha itayotumiwa katika fitnah. Haijuzu kuuza vyakula mbalimbali kwa atakayetumia kutengenezea pombe ikiwa atajua hilo. Biashara hii ni batili, kwa kuwa ni katika kusaidiana katika madhambi na uadui. Na Allaah (Ta'ala) Anasema:

وَلاَ تَعَاوَنُواْ عَلَى الإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ

"Na Wala msisaidiane katika dhambi na uadui." [Al-Maaidah 05: 02]

Na miongoni mwa biashara zilizokatazwa ni kuuza vifaa vya haramu. Haijuzu kwa mfanyabiashara kuuza bidhaa za haramu, kuuzia watu. Kama ilivyo katika Hadiyth kuwa:

“Mtume (Swalla Allaahu ‘alayhi wa sallam) kakataza kuuza pombe, nyama ya nguruwe, maiti na sanamu.”

Hali kadhalika kuuza vifaa vya michezo (kipuuzi) mbalimbali; kama (ala) vifaa vya picha mbalimbali. Vyote hivi ni haramu. Kuuza sigara, pombe - vyote hivi haijuzu kuviuza kwa kuwa ni vifaa vya haramu. Na Allaah (Subhaanahu wa Ta’ala) Anapoharamisha kitu pia Huharamisha na thamani yake. Ikiwa ni bidhaa za haramu ni wajibu kuziharibu (kuzichana/kuzipasua/kuzivunja) na wala zisibaki katika miji ya Waislamu. Na aliamrisha Mtume (swalla Allaahu ‘alayhi wa sallam) kumwagwa pombe Alipoiharamisha Allaah ikamwagwa barabarani. Bidhaa za haramu haijuzu kupatikana katika miji ya Waislamu na ni wajibu kuziharibu, vipi kwa yule anayeuza na kula thamani yake?! Anasema Mtume (swalla Allaahu ‘alayhi wa sallam):

“Allaah Awalaani mayahudi Alipowaharamishia nyama ya maiti, waliipamba kisha wakaiuza na wakala thamani yake.”

Na tunaacha nafasi ya maswali kadiri tutakayoweza.